DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7635313 Pages: 593-601




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# AYOLGA E'TIBOR- JAMIYAT KELAJAGIGA E'TIBORDIR

***Feruza Tadjiyeva***
*Ma'mun – Universteti NTM*
*Tarix va Psixologiya kafedrasi dotsenti, PhD*
*ftj85@mail.ru*

**Kalit so'zlar:** ma'naviy, dunyo, jamiyat, mehr-muhabbati, bag'rikenglik, muvozanat, adolat, moddiy yordam, imtiyoz.

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada O'zbekistonda xotin-qizlarning mavqeini va rolini yuksaltirish, huquq hamda manfaatlarini ta'minlash va himoya qilish, ularning ijtimoiy-siyosiy, sotsial-iqtisodiy faolligini oshirish, intellektual va ma'naviy salohiyatini, umuman hayotning barcha jabhalarini modernizatsiya qilish hamda yangilashda ishtirokini kengaytirish uchun barcha shart-sharoitlarni yaratish davlat siyosatining muhim ustuvor yo'nalishlaridan biri sifatida belgilanganligi aytib o'tilgan. Shuningdek yurtimizda amalga oshirilayotgan barcha islohotlarda ayollarning faol ishtiroki o'zining samarali natijalari haqida tavsiyalar keltirilgan.

## ATTENTION TO WOMEN IS ATTENTION TO THE FUTURE OF SOCIETY

**Key words:** spiritual, world, society, love, tolerance, balance, justice, material support, privilege.

**Abstract:** In this article, the promotion of the status and role of women in Uzbekistan, the provision and protection of their rights and interests, the increase of their socio-political, socio-economic activity, their intellectual and spiritual potential, and the modernization of all aspects of life in general, and it was mentioned that creation of all conditions for the expansion of participation in renewal is defined as one of the important priorities of the state policy. Also, there are recommendations about the effective results of women's active participation in all the reforms implemented in our country.

## ВНИМАНИЕ К ЖЕНЩИНАМ – ЭТО ВНИМАНИЕ К БУДУЩЕМУ ОБЩЕСТВА

**Ключевые слова:** духовное, мир, общество, любовь, терпимость, равновесие, справедливость, материальное обеспечение, привилегия.

**Аннотация:** В данной статье продвижение статуса и роли женщин Узбекистана, обеспечение и защита их прав и интересов, повышение их общественно-политической, социально-экономической активности, их интеллектуального и духовного потенциала, модернизация всех сторон жизни в целом, и было отмечено, что создание всех условий для расширения участия в обновлении определяется как один из важных приоритетов государственной политики. Также даны рекомендации об эффективных результатах активного участия женщин во всех реформах, проводимых в нашей стране

Ayol insoniyat taraqqiyotining barcha davrlarida jamiyatning ma’naviy qiyofasini belgilovchi timsol sanalgan. Shu o‘rinda quyidagi fikrlarini keltirishni istardim: “Dunyoda jamiyat yoki davlatning nufuzini, madaniy darajasini belgilaydigan mezonlar ko‘p. Lekin, har qanday jamiyatda millatning, xalqning ma’naviy kamolotini o‘zida yaqqol namoyon etadigan bir o‘lchov, ta’bir joiz bo‘lsa bir ko‘zgu bor. Bu- ana shu davlat, ana shu jamiyatning ayollarga, ularning haq-huquqlari, hayotiy manfaatlarini ta’minlashga bo‘lgan munosabatdir”. Agar er yuzida xotin-qizlarni yuksak hurmat va ehtirom bilan qadrlaydigan davlatlar barmoq bilan sanarli bo‘lsa, hech ikkilanmay aytishimiz mumkinki, ular orasida O‘zbekiston etakchi o‘rinlardan birini egallaydi. Mamlakatimiz uchun ayollarning ijtimoiy hayotdagi o‘rni, mavqei, faollik darajasi, ma’naviy, tarixiy qadriyatlarni asrab-avaylash, ularni kelajak avlodga sofligicha qoldirishdagi roli jamiyat taraqqiyotini belgilovchi eng muhim omillardan biridir.

Ma’rifatparvar mutaffakirimiz Mahmudxo‘ja Behbudiy aytganidek, “Xotin-qizlarni jamiyatning to‘laqonli a’zolari sifatida qabul qilmasdan oila masalasini tog‘ri hal qilmasdan, yosh avlodni to‘g‘ri yo‘ldan tarbiyalamasdan turib, jamiyatni isloh qilish, uni taraqqiyot sari yo‘naltirish mumkin emas, oxir-oqibat millat taqdiri uning ayollari va oilasining holatiga bog‘liqdir”. Ayollarning jamiyatda tutgan o‘rniga berilgan bu baho hozir ham o‘z ahamiyatini yo‘qotgan emas. Yurtimiz mustaqilligining dastlabki kunlaridanoq ayollar masalasiga alohida diqqat-e’tiborini qaratilishi va: “Ayollarni, onalarni

asrash kerak, degani-bu farzandlarni asrash, naslni asrash, oxir-oqibatda millatni asrash demakdir”, degan fikrni ilgari surishi ham buning yaqqol dalilidir.

Ayol bir qo‘lida beshikni, bir qo‘lida dunyoni tebratadi. Darhaqiqat, ayollar o‘zlarining ruhiy-ma’naviy go‘zalliklari bilan oilada beka va tarbiyachi bo‘lsalar, jamiyatda ma’naviy ustun vazifasini amalga oshirishga mas’uldirlar. O‘zbek ayollari bugungi kunda o‘z aqli, bilimi, iste’dodi, mehnatsevarligi, shijoati bilan ana shunday murakkab vazifalarni samarali ado etib kelyapti, desak mubolag‘a bo‘lmaydi. Sharqning oqilona, dono, ma’naviy go‘zal va maftunkor ayollari nafaqat ro‘zg‘orda, balki davlat ishlarida ham turmush o‘rtoqlariga elkadosh bo‘lib, jamiyatning ravnaqiga o‘z hissalarini qo‘shganlar. Ana shunday salohiyatga ega bo‘lgan ayollar oilada farzandni tarbiyalash barobarida, jamiyatda ilm-ma’rifatning yuksalishiga, qadriyat va an’analarning rivojiga ta’sir etadilar.

Tarixdan ham ma’lumki, bizning ayollarimiz jamiyatda yuz berayotgan xodisalarga doimo sergaklik bilan qaragan, hech bir jarayonni shunchaki tomoshabin bo‘lib kuzatmagan. Saroymulkxonim buyuk sarkarda va davlat arbobi Amir Temurga ulkan bunyodkorlik ishlaridao‘zining dono maslahatlari bilan ruhiy-ma’naviy quvvat berib turganligi ham bizga sir emas. Demak, ayol oila va jamiyatning ma’naviy rahnamosi, millat tarbiyachisi bo‘lib, u mehr-muhabbati, bag‘rikengligi bilan jamiyatdagi muvozanatni, adolat muhitini saqlab turadi [1.B.2].

Bugun biz o‘zbeklar ulug‘ bir millat bo‘lib tiklanish, Vatanimiz qudratini oshirib, buyuk kelajak yaratish imkoniyatiga ega bo‘ldiq. Bu imkoniyatni amalga oshirish uchun millatning tarbiyasini yuksak darajaga olib chiqishimiz joiz. Ayol tarbiyachidir. Ayol millatning tarbiyachisi ekan, uning ma’naviy olami qancha yuksak bo‘lsa, farzandlar kamoli shunchalar etuk bo‘ladi. Prezidentimiz tashabbusi bilan ayollar va bolalar sog‘ligi haqida qayg‘urish, ta’lim va tarbiya masalalariga alohida e’tibor qaratildi.

Qadimda ajdodlarimiz qiz uzatish, o‘g‘il uylantirishda bir-birlarining etti pushtigacha surishtirishgan. Bunday yondashuv yangi avlod kelajagini ta’minlashga zamin yaratgan. Avlod naslini toza saqlashga sohibqiron Amir Temur ham katta ahamiyat bergan. “O‘g‘illarim, nabiralarim va yaqinlarimni uylantirmoq tashvishida kelin izlamoqqa e’tibor berdim. Bu ishlarni davlat yumishlari bilan barobar ko‘rdim: nasl-nasabini, etti pushtini surishtirdim. Xos odamlar orqali salomatligini aniqladim. Kelin bo‘lmish nasl-nasabi, odob-ahloqi, sohlom va baquvvatligi bilan barcha kusurlardan holi bo‘lsagina el-yurtga to‘y-tomosha berib kelin tushirdim”[2.B.2]. “Ayol-millat ko‘zgusidir”. Chunki faqat sog‘lom, oqila, zukko ayoldangina el-yurt faxrlana oladigan farzandlar dunyoga keladi.

“Xotin-qizlar va erkaklar teng xuquqli”ligi, jamiyatning asosiy bo‘g‘ini hisoblangan oilani mustahkamlash, nikohning barqaror bo‘lishi, onalik va bolalikni muxofaza qilish, farzand tarbiyasida ota-onaning huquq va majburiyatlari O‘zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasining 46-63-64-65-66 moddalarida o‘z ifodasini topgan. O‘zbekistonda qizlarning ta’lim olish imkoniyati ko‘p jihatdan demografik vaziyatgava aholining faravonligiga bog‘liq. Ko‘pgina ota-onalar, qishloq joylarida moddiy qiyinchiliklar sababli barcha farzandlarining bilim olishlari uchun ularga keng sharoitlarni yaratib bera olmaydilar va an’anaviy ravishda o‘g‘illarining yaxshiroq bilim olishlarini istaydilar. Xotin- qizlarning uy-ro‘zg‘or va farzand parvarishi bilan o‘ralashib qolib ketishi birinchidan, uning iqtisodiy qaramligini, ikkinchidan haq to‘lanmaydigan, negativ mehnat miqdorini oshiradi. Oilada bola tarbiyalashga bosh-qosh bo‘lish bilan birga jamiyatda ham ma’lum bir ishning boshini tutgan ayolni bir qo‘lida dunyoni, bir qo‘lida beshikni tebratadi deyishadi. Aynan oilada o‘zaro hurmat, mehr-oqibat, halollik, mehnatsevarlik, insonparvarlik va vatanparvarlik kabi oliy ahloqiy ma’naviy sifatlar shakllanishida, avloddan-avlodga etkazilishida, eng asosiy tarbiyachi hisoblangan ayollarning ma’naviy barkamolligi, teran dunyoqarashi, savodxonligi muhim o‘rin tutadi. Xotin-qizlarni yuqori ma’rifatga oshno qilishda, ilm-fanga jalb etishda, ularning

madaniy saviyasini yuksaltirishda milliy qadriyatlarga tayanib ish olib borishimiz darkor. O‘zbek xotin qizlariga xos xayo, shirinso‘zlik, bag‘rikenglik, kechirimlilik, kamtarlik va iffatlilik, bokiralik va oqilalik singari olijanob fazilatlarni shakllantirish, bu borada uyg‘un faoliyat yuritish nihoyatda muhimdir[3.B.2]. Xotin-qizlarimizga ilm-fanda, ma’rifat va ta’lim tarbiyada o‘z faolliklarini namoyon qilishlariga ko‘maklashish, ijodiy izlanishlari uchun moddiy va ma’naviy shart-sharoitlar yaratib berish, ularni zamonaviy texnika va texnologiyalarni o‘zlashtirishga da’vat etish natijasida mavjud kamchiliklar bartaraf etiladi. Doimo sog‘-salomat bo‘lib, oilasida mehr, ishxonasida qadr topgan ayolning xotiri jam bo‘ladi.

Bugun xotin-qizlarning ijtimoiy-siyosiy hayotdagi o‘rni ortib bormoqda. Ular davlat hokimiyatining barcha bo‘g‘indagi vakillik organlari, siyosiy partiyalar, fuqarolik jamiyati institutlari faoliyatida samarali ishtirok etyaptilar. Mamlakatimizda xotin-qizlarning jamiyat va oiladagi mavqeini oshirish sohasida amalga oshirilayotgan ishlarga munosib hissa qo‘shish maqsadida O‘zbekiston kasaba uyushmalari Federatsiyasi Kengashi tomonidan xotin-qizlarning ijtimoiy-iqtisodiy manfaatlari himoyasini kuchaytirish, ular uchun jamoa shartnomalari va kelishuvlari orqali yanada kengroq imtiyoz va qulayliklar yaratilishini ta’minlash masalasi ustuvor vazifalar qatorida belgilab olingan.

Xotin-qizlarning ijtimoiy-iqtisodiy manfaatlari himoyasini kuchaytirish maqsadida 2011 yilda Federatsiya Kengashida Hotin-qizlar bilan ishlash Komissiyasi tashkil etildi. Alohida takidlash zarurki, ko‘p bolali hamda uch yoshga to‘lmagan bolani tarbiyalayotgan ayollarga qisqartirilgan ish vaqtini, mehnatkashlar farzandlarining yozgi sog‘lomlashtirilishini tashkil etish, yoshlarga, jumladan, qizlarimizga, ishni ta’lim bilan qo‘shib olib borayotgan xodimlarga imtiyozlar yaratish, oliy o‘quv yurtlarida o‘qish uchun kontrakt pullarini qisman to‘lab berish imkoniyatlari yaratib berilmoqda.

O‘zbekiston kasaba uyushmalari Federatsiyasi Kengashi xotin-qizlar bandligi masalasiga ham alohida e’tibor qaratmoqda. O‘tgan yili kasaba

uyushmalari va homiylar mablag‘larini yo‘naltirgan holda respublikamizning barcha hududlarida tashkil etilgan 1175 ta yangi ish o‘rinlarining yarmidan ko‘prog‘ida xotin-qizlar bandligi ta’minlandi.

Ta’kidlash joizki, “Mustahkam oila yili” deb e’lon qilingan joriy yilda ham bu yo‘nalishdagi ishlarimiz jadal rivojlantiriladi va kasaba tomonidan tashkil etilishi rejalashtirilgan 1500 ta yangi ish o‘rinlarida xotin-qizlar bandligini ta’minlash masalasi ustuvor o‘rin tutadi[4.B.2].

Darhaqiqat, istiqlol yillarida opa-singillarimizga bo‘lgan munosabat davlat siyosati darajasiga ko‘tarildi. Hozir ayollarni ish bilan ta’minlash, tadbirkorligini rivojlantirishga qaratilgan e’tibor yildan-yilga yangi bosqichga ko‘tarilib borayotir.

Shu o‘rinda qayd etish joizki, mustaqillik yillarida “Sog‘lom ona-sog‘lom bola” tamoyili hayotimizning asosiy shiorlaridan biriga aylandi.

Shubhasiz, salomatlikning asosiy manbalaridan biri sportdir. Yurtimizda bolalar sportini rivojlantirish, ayollar shu jumladan, qizlarni sportga jalb etish bo‘yicha keng ko‘lamli ishlar amalga oshirildi. Hozirda 1 mln, 800 mingga yaqin qizimiz sport bilan shug‘ullanmoqda. Bundan tashqari, 1,9 mln nafar ayol ham sport mashg‘ulotlarini hayotining asosiy qismiga aylantirgani barchamizni quvontiradi. SHu ishlarning samarasi sifatida avvalgi yillardagiga nisbatan zotiljam bilan kasallanish 15,5 foizga, bronxit bilan og‘rish 16,2 foizga, skolioz bilan xastalanish 11,6 foizga kamaydi[5.B.3].

Mustaqillik yillarida Xorazm viloyatida ham ayollarga e’tibor yanada kuchaydi. Onalar va bolalar salomatligini yanada mustahkamlash, sohlom turmush tarzini shakllantirish, aholi reproduktiv sog‘ligini mustahkamlash kabi dolzarb masalalar xotin-qizlar qo‘mitalarining kundalik e’tiborida. Umumta’lim maktablari, akademik litseylar va kasb-hunar kollejlaridagi 4055 ta sport to‘garaklaridagi mashg‘ulotlarda 33702 nafar qiz muntazam qatnashmoqda. Ularga 207 nafar ayol murabbiylar sport sirlaridan saboq bermoqdalar.

Bugun viloyatimiz xotin-qizlari ijodining turli yo‘nalishlarida o‘z iste’dodlarini namoyon qilmoqdalar. Zulfiya nomidagi Davlat mukofoti, “Nihol” mukofoti sovrindorlari safi kengaymoqda. Ijodkor xotin-qizlarning yangi asarlari, she’riy to‘plamlari nashr qilinayapti[6.B.2]. E’tirof etish kerak, mustaqillikning o‘tgan 31 yillik davri mobaynida O‘zbekiston ayollar huquq va erkinliklarini ta’minlash hamda xotin-qizlarni qo‘llab-quvatlashga oid katta tajriba to‘plandi.

Obod turmush yili onalarimiz ayniqsa, qishloq ayollariga munosib shart-sharoitlarni yaratib berish, opa-singillarimizning mehnatini engillashtirish g‘oyasini o‘zida mujassamlagani bilan dolzarb ahamiyat kasb etdi[7.B.3].

Ayollar haq-huquqlarining kafolatlari Konstitutsiya va boshqa qonun hujjatlarida o‘z ifodasini topgani, ayniqsa, ushbu maslaga oid bir qator xalqaro huquqiy hujjatlarning mamlakatimiz tomonidan ratifikatsiya qilingani xotin-qizlarning jamiyatdagi mavqei yanada mustahkamlanishida muhim omil bo‘lmoqda. Xususan, BMTning Xotin-qizlar huquqlari kamsitilishining barcha shakllariga barham berish to‘g‘risidagi konventsiyasi 1995 yilda ratifikatsiya qilingan.

O‘zbekistonda ayollarga ko‘rsatilayotgan e’tibor va g‘amxo‘rlik BMTning tegishli qo‘mitasi tomonidan o‘rganib borilmoqda. Bu borada o‘tgan davrda O‘zbekiston Respublikasi tomonidan qabul qilingan majburiyatlarning ijrosiga doir 4 ta Milliy hisobot ko‘rib chiqilgan. Yurtimizning har bir davriy hisoboti muhokama qilinib, uning natijalariga ko‘ra yakuniy takliflar taqdim etilgan. Mamlakatimizda shu asosda Milliy xarakat dasturi (MHD) ishlab chiqilib, uning ijrosi bo‘yicha aniq chora-tadbirlar ko‘rilmoqda[8.B.2].

Hayot davomiyligining asosi bo‘lgan ayolni, naslimiz davomchisi bo‘lmish farzandlarimiz salomatligini asrash-bu millatni, xalqni va ertangi kunni asrashdir. Farzandga, oila va jamiyat tayanchi, sog‘lom, barkamol avlodni dunyoga keltiruvchi hamda tarbiyalovchi ayolga mehr-ehtirom ko‘rsatish xalqimizning azaliy qadriyatlaridan biridir. Ayollarimiz, opa-singillarimizning mehnatini engillashtirish, ularning salohiyatidan faol ijtimoiy, madaniy va

iqtisodiy sohalarda, bolalar tarbiyasida yanada samarali foydalanish maqsadida ilgari ko‘rilmagan yoki e’tibordan chetda qolgan aniq chora-tadbirlar amalga oshirildi.

Onalik va bolalikni muhofaza qilish, ayollar sog‘lig‘ini mustahkamlash tizimida muhim o‘zgarishlar ro‘y berdi. Bo‘lg‘usi onalarning salomatligini muntazam nazorat qiluvchi hamda sog‘lom bolalar tug‘ilishiga ko‘maklashuvchi skrining markazlarining keng tarmog‘i vujudga keltirilgani nihoyatda muhim ahamiyatga egadir. Tug‘ruq muassasalarining moddiy-texnik bazasi sezilarli darajada mustahkamlandi. Sog‘liqni saqlash tizimini isloh qilish borasida qabul qilingan chora-tadbirlar insonlarga tibbiy xizmat ko‘rsatish darajasini yanada oshirish, aholi turmushini yaxshilash imkonini berdi. Umuman olganda, istiqlol yillarida sog‘liqni saqlash tizimida amalga oshirilgan tizimli islohotlar samarasini onalar va bolalar o‘limi ko‘rsatkichlarining 3 barabariga kamaygani, mamlakatimiz fuqarolarining o‘rtacha yashash umri erkaklarda 67 yoshdan 73 yoshgacha, ayollarda esa 75 yoshgacha ko‘tarilgani misolida ham yaqqol ko‘rish mumkin.

Xulosa va tavsiyalar:

O‘zbekistonda demokratik jamiyat qurishda Xorazm xotin-qizlari faol ishtirok qilmoqdalar. Shunday ekan, xotin-qizlarimizga bo‘lgan e’tibor va munosabatlarda yo‘l qo‘yilayotgan jiddiy kamchilik va nuqsonlarni tezda bartaraf qilishimiz, ularni e’zozlashimiz kerak.

Bu masalada bizning fikrimiz quyidagilardir:

-ayollarimizga oilada bola tarbiyasi bilan shug‘ullanishlari, oila yumushlarini bajarishlari uchun keng imkoniyatlar yaratish lozim;

-xotin-qizlarni og‘ir zararli ishlarga jalb qilmaslik kerak;

-yosh bolasi bor ayollarga qonunda belgilangan imtiyoz va engilliklarni yaratib berishni muqaddas vazifa deb qarash lozim;

-qizlarni yosh turmushga berish xolatlariga chek qo‘yish, ularning sog‘ligini mustahkamlashga e’tibor qaratish keark;

-muhtoj xotin-qizlarga muntazam moddiy yordam ko‘rsatish, ijtimoiy himoyalash maqsadga muvofiq deb hisoblaymiz;

-tadbirkor ayollarni qonun bilan etarli himoyalash, ular oldidagi to‘siqlarga barham berish shu kunning talabidir.

Shundagina xotin-qizlarimizning jamiyatimiz ijtimoiy-iqtisodiy, siyosiy va ma’naviy hayotidagi faolligi yanada oshadi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR


[1]. Umarova Sh. Ayol-jamiyatni go‘zal, dilbar va adolatli qiladi. Milliy tiklanish. 2009 y 4 mart. — 4 b.

[2]. Shukurova G. Ayol millat ko‘zgusi. Milliy tiklanish. 2009y 3 iyun. — 4 b.

[3]. Shukurova G. Ayol-millat ko‘zgusi. Milliy tiklanish 2009 y. 3 iyun. — 4 b.

[4]. Norbaeva N. Doimiy e’zoz va e’tiborda. Ishonch. 2012 y 8 mart. — 6 b.

[5]. Marufova G. Ma’naviy kamolot mezoni. Xalq so‘zi. 2013y. 12 mart . — 6 b.

[6]. Abdukarimova S. Ayolga ehtirom. Xorazm xaqiqati. 2012y. 8 mart. — 4 b.

[7]. Bositxonova E. Ayolga e’tibor-jamiyat kelajagiga e’tibor. Xalq so‘zi. 2013 y. 24 dekabr. — 4 b.

[8]. Ashurova Z .Ayol manfaatlari-doimiy e’tiborda. Xalq so‘zi. 2014 y 25 yanvar. — 4 b.